# MEN LAFRIK

DEPI OKOMANSMAN JOUK NAN

KENZYEM SYEK LA



DIVIDALIV "MEN JAN SA TE PASE"

FABRIKSIY KAWONABO AYLMER

SERGE FUERTÈS

# SERGE FUERTES

# MEN LAFRIK

1992

fabriksiy KAWONABO

AYLMER

SERGE FUERTES

# MEN LAFRIK DEPI OKÒSMANSMAN JOUK NAN KENZYEM SYÈK LA

## MÈTKONPÒZ LA EKRI DEJA

En passant. Ottawa. 1975. *Boukebèlkoze.*

Amertume. Ottawa. 1992. *Boukebèlkoze.*

Wòl vodou nan Bwa kayiman. Aylmer. Kawonabo. 1992. *Lizay ak istwapeyi.*

Men ransèyman sou jan travay saa ekri. Mòdekri gen twa fasad: 1.siy ki revè son konsekan; 2.fòm ak frontyè yo; 3. makònay fòm yo nan fraz. Pou premye fasad la, mwen kenbe ling ofisyèl la. Pou vwagaye (V) "won ki devan" yo, msuiv konsèy Vernet (1980:43-44) : [œ] =èu, [y] =u. Pou dezyèm fasad la, nou seye deplòtonnen kreyòl la anpil e sa bay limit fòm ki nan liv saa.

Kouwè seri saa: bay kou/move kou/kou tbaton, kote [t] devan "baton" se oun mak "ekspansyon". Sistèm nan pèmèt seri saa tou: tètmwen/tètou/tètli ("li touye tètli")... Konsa, li pèmèt ou wè klè oun kalite PPn ki toujou nan SV ya. Si nou kwè Boretzki (1983:143) se nan lanng Achanti mòd saa sòti. Sylvain (1936:65) bay egzanp fòm ki konsa tou nan wòlòf e ki detenn sou fòm PPn saa. Sou menm teren frontyè fòm saa, mwen kole mak vèb yo ak fòm prensipal la (RV) paske se ak mak sayo «te» nan "terive", «do» nan "li dorive deja") kreyòl la endike tan ($T_{ps}$), mòd (M) ak fasadaksyon wan (Parf) nan fòm vèb liyo. Kifè mak yo se pòsyon fondalnatal nan V ki tounenekri konsa: V → Aux+RV. Pou twazyèm fasad la men sa nou fè. Nou kole sou papye fòm ki makònen nan pale dapre prensip saa: pale gen priyorite sou sa kekri, kidon, ekri sa wtande. Lè ounmoun okouran ke wòlòf gen V "won ki devan" ("kør" = kay), lapadmèt fasilman ke sistèm mwen adopte ya se oun mòdekri "bazolektal" karmèm -menmsi msèvi ak [œ] epi [y].

DJAKOUT

PAPÒTKOZMAN

Mezanmi, depi nan tan bimbo Ayiti sòti nan matris Lafrik. Poutan pa gen lontan depi ayisyen admèt relyasyon saa. Se Duverneau Trouillot ki an premye pran chans montre ke kòd lonbrit Ayiti sot nan vant Lafrik, apropo oun liv li teekri sou vodou (D. Trouillot: 1885). Epòk sa rive, nou pa lwen kòmansman syèk napviv laa. Apre sa, se blakawout nèt! Tout ayisyen ki limen fon kanson yo sou ban lekòl, tout ayisyen ki chita dèyè biwo, tout ayisyen ki pa avèg, yotout bliye rasin yo, yotout derefize ba Lafrik oun chans klere nan fènwa menmwa. "Afriken!" sete oun jouman nan Ayiti.

Men, kouwè provèb la di:"Sa wjete pa mepri, ou ranmasel pa bezwen." Oun jou, ayisyen vin sonje ke Lafrik se mwèl tout lizay ki pi solid lakay pèp la. Tande sa Léon Laleau avwe bò lane 1920 :

"Blan meriken fè dappiyan sou peyi ya. Lè nou wè sa nou pran laten trese ak franse kòm paratonnè : loray kankannen nou kan mèm. Epi oun jou, oun verite antre voup nan lespri nou kouwè oun boul limyè. Men li: chodyè prete pa fè bon manje; annboule ak vye kannistè nouwan. Denpi lè saa, Lafrik vin gen enpòtans pou nou, nou vin fyè deklare se nèg Lafrik nou ye." (1956:14-15, 16)[1]

Se menm bon van Lagonav saa ki pouse Jean Price-Mars (1928)al travay pou remèt oun kokenn liv ki pran defans Lafrik tèlman lelit tilolit te wont a-septe li gen san afriken kapfè zikap nan venn ni. Lè ou mete zòrèy ou an tronpèt epi ou proche plis de tan jodi, ou tande eko batay Price-Mars tapmenmen yan nan oun kozman Carl Brouard ki te oun grolam sanba ayisyen. Men sa li ekri an 1938 nan oun tilivregilye yo terele *Les griots* ki te fèkkale:

> "Nou kòmanse rele abobo pou fete asòtò ak ason. Etan glo apkoule nan je nou, nou viregade dèyè pou nou ka sonje Lafrik pi byen. Li ki pròp manman nou kappasemati. Lè nou wè jan mèvèy efrayik Lafrik tounen pousyè, kè nou pransenyen..." (Brouard,1963:77)

---

1.Mwen vire pawòl franse ya an kreyòl dapre nanm ko-ze ya an franse.

E poutan, menm jodiya, gen ayisyen ki nye ke latanye Lafrik trese djakout lizay Ayiti. Se sa kfè mbyen kontan vin bay kèk kou tflach sou Lafrik jodiya, senksan zan apre mati li kòmanse. Sa vapèmèt mwen mete tout mont sou menm lè pou nou ka santre balon wan kòmsadwa.

Menm si mpralchèche zo nan kalalou pou ede nou konnen Lafrik la byen, mavèti nou ke mpabral pi lwen ke kenzyèm syèk la.




Desenlatè nimewo 1 : Lafrik ak Ayiti.

PREMYE RALE

SENK SEKTE MODREYALIZASYONPROGRE YO
NAN LAFRIK

Temkòmanse pa montre nou kote gropòsyonlatè yo rele Lafrik la ye, parapò ak Ayiti: gade kat arebò paj saa. Epi tou, fò mba nou kèk ransèyman sou grolam teritwa saa. De gro save yo rele Hubert Deschamps (1968:345) ak Jaques Maquet (1966:49) aprann nou ke Lafrik se bèso kote premye kretyenvivan prangazouye: gen 1.750.000 ane ke sa tepase dapre Montagu (1962:49)! Si nou kwè Isnard (1968:363), mo "afrik" la soti nan mo saa: *faraga* ki vledi "tè apa" nan oun lanng kouwè lanng arab -paske ansyen maren yo tegen problèm pranpye la, lè yo chwe la. Otan la ganpil mòn, otan pa ganpil zile arebòl.

Mpa kachedi nou tou ke Lafrik la se oun grokokennchenn kote: li mezire 30 milyon km2 dapre Isnard (1968:363) ak Quillet (1975:80).

Depi plizyè milye ane gen oun gro dezè yo rele Saara ki separe moun nan Lafrik, an de kategori: blan rete nan nò dezè saa; mounnwa rete nan nsid li. Si Murdock (1959:425-456) gen rezon, mounnwa yo fòme senkmil nanchon diferan ki pale milsenksan lanng kouwè Jacques Maquet (1966:23) di nou.

Nan pati ki peple ak mounnwa a, ou jwenn kat rasmoun dapre Valois (1944), Murdock (1959: 7) ak Maquet (1966:29): ras kwazan, ras negriy, ras etyopyen ak ras afrikennwa.

Fò mdi nou tou ke gen de relijyon ki layite kòyo pami nasyon sayo diran epòk napetidye ya: *mistèkonesans* kouwè vodou (Zahan,1976:601-607) e ki la depi konkonm apgoumen ak berejenn; *mistèmawomè* ki parèt vè 630 e ki pran syèk pou rive tabli li kay kèk nasyon. Vè ane 750 (Ki-Zerbo 1972:124) mistè saa kòmanse miyonnen brenn moun nan nanchon masay ak swaeli (sahil vledi "lakòt". Cornevin 1964:132). Se pa tout,

bò ane 800, ou jwenn ni nan nanchon banbara ak pèul (Al Bakri; 1087). Diran ane 900,mistèmawomè rive ka wòlòf yo (Ki-Zerbo,1972:105). Nan ane 1.000 , li chita kay malinke yo dapre Al Bakri (1087) ak Ki-Zerbo (1972:130). Anfen, mistèmawomè ya antre nan konsyans nanchon awousa sou reny wa Yadji (r: 1349-1385) si nou dakò ak Ki-Zerbo (1972:152). Se sa kat a gòch la montre nou.

Apre ti apèsu saa, annvanse pi lwen pou nou konnen pi byen eta Lafrik jouk rive nan kenzyèm syèk la.

Si nou gade jan tout nanchon sayo viv nou rann nou kont ke yo *produi* diferan itilite ki nesesè pou yo debat, pou yo viv, pou yo dodomeya: zouti, zam, kay, jwèt, enstrimanmizik, pòtre nan gròt...Si ou egzamine jan yo feraye, ou vakonstate ke nasyon Lafrik yo devlope divès *teknik* pou reyisi produi. Anfen, mòd travay, kalite travay ak tan travay pèmèt group sayo mete sou pye oun sèten *òganizasyon* nan peyi yo. Konbinezon twa aktivite sayo -aksyonprodui, teknik, òganizasyon- pèmèt divès nasyon Lafrik reya-

lize progre. Se sa kfè mrele konbinezon aksyon saa *mòdreyalizasyonprogre.*

Lè wgade byen, kisa ou konstate? Mòdreyalizasyonprogre depann de ki kote oun group moun apviv kon di J. Maquet (1966:18). Selon ke oun group appyange nan dezè osnon lapbanbile nan savann, nan fenfon forèbwapen osnon arebò lanmè koulè karabela, sa lreyalize pa menm paske li pa blije adaptel menm jan an ak diferan teren sayo, ki pa gen menm kalite pikan kwenna.

Kifè, pou konprann mòdreyalizasyon-progre oun groupmoun, sepou ou gade nan ki espas group saa apfè tèt li travay. Se sa oun save yo rele Melville Herskovits (1930) tefè pou li eseye konprann divès ka-lite mòdreyalizasyonprogre ou jwenn nan Lafrik la. Li asosye yochak ak espas kote yo devlope e li rele yo *sektèu mòdreyalizasyonprogre.*

Pou epòk mpraldeplòtonnen yan, ou gen-dwa di gen senk sektèu mòdreyalizasyonprogre. Etan napfè travay eklerasyon saa, napsuiv endikasyon Denise

Paulme (1960) ki mande pou moun gade epòk chak progre rive nan divès sektèu yo. Finalman, se pa de sèvis Herskovits (1930), Paulme (1960) ak Maquet (1966) rann mwen pou nou. Gras a sekou yo, mpral trase vèvè Lafrik Ginen nan peristil sèvo nou. Pou nou ka suiv odyans la pi byen, men lis senk sektèu nou pral etidye yo: premye ya rele *sektèu lachas ak flèch*; dezyèm nan *sektèu bèl savann* ; twazyèm nan *sektèu galta awo* ; katriyèm nan *sektèu zepon file* ; senkyèm nan *sektèu batisman gro bouk*.






1e sektè mòdreyalizasyonprogre: sektè "lachas ak flèch"

## DEZYEM RALE

## SEKTEU MODREYALIZASYONPROGRE KI BAZE SOU LACHAS AK FLECH

Anvan nkòmanse pale de premye sektèu ya, anngade kibò li layite kòli nan Lafrik la (paj arebò wa). Li reyisi devlope gras ak lachas ki fèt nan zòn saa sitou avèk flèch. Se sa kfè li pote non saa. Aktivite saa kòmanse pran jarèt 5.500 zan anvan nou rekòmanse konte ane yo (Maquet, 1966: 53). Sektèu saa kouvri oun teritwa kote kongo ak wangòl rete. Se oun zòn ki papou tèlman la gen forè: men sa lakòz lavi ya du anpil nan rejyon saa.

Moun la rive viv paske yo konnen oun ribanbèl plant; paske yo alèz nan mitan oun divida bèt. Konesans saa pèmèt yo fouye yanm, zon-

yon ki manjab ak dòt viv ki pouse anba tè. Li pèmèt yo tou al chache myèl sovaj, kenbe gro foumi. Sa ede yo sitou nan afè lachas la. E se pa oun plezantri. Mapmontre nou poukisa. Pou oun flèch touye oun bèt-aplim, fò gen oun distans omwen di mèt antre li epi chasè ya. Poutètsa, lapèsonn blije proche pre bèt la, machedèyèl,suiv li pazapa pandan lontan. Gendelèu, nèg kongo wa sètoblije rale senkant a swasant kilomèt -distans Tigwav-Pòtoprens- anvan li touye oun jibye ki grosè oun grokokenn kodenn yo rele otruch, pa reg-zanp.

Etandone tout deplasman sayo, teknik batisman kay adapte a mòd vi saa: se materyo lejè sèl-man yo itilize. Sa bay joupa nan forè, tant osnon pa-ravan nan savann. Kifè se egzijans lachas la ki kou-mande jan moun nan sektèu saa dwe viv. Sa mennen di-vès konsekans sou relyasyon ant divès manm anndan group la. Men yo. 1° Chasè ki pi maton wan se li tout group la suiv. Wòl direktè li baze sou *konpetans* li. Se oun lidèuchip ki baze sou kapasite men ki frajil. 2° Kòm moun sayo konn al lachas byen lwen nan peyi pèdi, byen lwen lakay yo, kòm moun ka pèdi wout ou fasil, kòm bèt mawon pi fasil touye moun ki poukontli, moun ki *rete aleka gen problèm* pou viv alèz nan sektèu saa. 3° Kòm lachas mande èd toutmoun, sila ki pa *bay koutmen*, pa

met men nan bouch. 4° Lè oun manm fè group la ditò, se group la an nantye ki pinil akondisyon toutmoun dakò sou pinisyon wan: li pa dwe brital, li dwe sevè ak *moderasyon* . 5° Entansyon pi enpòtan nan group la lè hinghanng kòmanse simen dezagreman se oun bon *rekonsi-lyasyon*.

Nan sektèu saa, ou pa jwenn òganizasyon politik. An naparans,pa gen lòd nan group la. Men an-bachal, gen lòd ki fonksyone byen pròp gras ak pinisyon ki pa sevè men ki gen ase pikan pou moun ki pran pòz gwayil yo oblije brete lè yo pini yo. Turnbull (1961) ki gade byen jan moun sayo viv, remake jan lavi pa fasil nan sektèu lachas ak flèch saa. Poutan, li etone wè jan rapò ant chak moun nan group la gen finès ak ladrès.

Kanta domèn kreye fanmi menm,men jan sa pase. Gason wan dwe al chèche madanm ni nan oun lòt kanton. Men depi yo fè afè, fò madanm nan vini rete nan kay pa mari ya.

Moun sayo, se pa nan òganizasyon group sèlman yo gen talan, yo bon anpil tou nan desenfinès. Sèten travayfinès yo reyalize reprezante sa moun abi-

DESENLIB




1. Desen kadriye. 2.Zo pwason. 3. Twa sèk ak oun sèl mitan. 4. De ling kou de ray tren. 5. Ling koube. 6. Ling apiye sou U tèt anba.

tue wè: se desenpòtre. Yo montre dans, prosesyon, fi kappile nan pilon, bèt nan savann kouwè nan paj sou kote ya. Dòt fwa,yo trase desen ke ou pa abitue wè alantou kretyenvivan: se desenlib yo rele sa. Men kèk egzanp desenlib yo remèt nan sektèu saa: ling ki kwaze ak lòt pou bay oun zòn kadriye, ling ki koupe ak oun pakèt V, plizyè sèk ki gen menm mitan, de ling ki kouwè de ray tren,ling koube , U tèt anba. Nou gen kèk desenlib sektèu saa nan paj sou kote ya. Yo ka ede nou konprann sèten vèvè pètèt (?)

Fèzèfinès sayo pa tbon nan trase ling sèlman. Yo teitilize *divès koulè: wouj, jòn, koulèzorany,* nwa, blan. Sèten tè wouj ke yo chofe nan dife ki bay diferan chaleù founi yo twa premye koulè yo. Chabon dife ba yo nwa. Lacho, kaka zwazo, gonm sèten plant produi koulè blan an. Gras a Himmelheber (1934) nou konnen jan fèzèfinès nan zòn saa travay ak brenn. Jean Laude tou (1966:113) bay kèk ransèyman enteresan anpil sou koulè atis sayo produi. Men se Maquet (1966:42) ki ede ede nou plis konprann jan mètfinès kongo ak wangòl nan sekteù saa fonksyone.

Tout materyo nou site deja yo,mètfinès

la pran yo, li pile yo nan pilon pou rann yo an poud, oun poud ki fen anpil. Lèfini, li melanje yo ak diferan likid pou fabrike pentu ya: grès bèt, suif ki fonn, mwèl bèt, san bèt, pise osnon lèt sèten pyebwa. Pou li bere penti ya, li konstwi divès zouti ki byen itil: ke bèt byen taye, plim zwazo byen prepare, zo-krit byen dekoupe, pwent baton ki plati nèt e ki vin soup kouwè plim penso. Fò mdi nou tou ke yo sèvi ak dwèt yo tou pou met pentu sou desen yapkreye.

Depi kilè yapferaye konsa? Si nou kwè Desmond Clark ke Maquet (1966:58) site san tròp detay, si nou koute Jean-Paul Leboeuf (1972:527),nou ka di ke desenpentire sektèu saa koresponn a oun abitid travay ki kòmanse depi nan ane -3.000. Men desen mmon-tre nou yo yo la depi kenzyèm syèk la.

Eske nou wè jan moun sektèu lachas ak flèch se moun ki fany?

Gen youn lòt fasad lakay yo ki rann yo pi an fòm toujou: yo itilize tousa ki alantou yo san yo pa krazebrize ekilib ki te la anvan yo rive kote yapviv la .(Maquet, 1966:89) Sou anng saa, nèg kenzyèm syèk sayo pi alamòd ke mounrich 1992 ki bezwen

Green Peace ak mouvman Save this Planet pou yo sonje ke gen youn kontra ki siyen antre yo epi tè ya.

Lè ou kite zòn forè saa, ou jwenn oun seri teren ki gen mwens kouvèti pyebwa...ou pa lwen oun lòt sektèu mòdreyalizasyonprogrè.

2è sektè mòdreyalizasyonprogrè :

sektè « bèl savann »




# 2è sektè mòd reyalizasyon progre :

# sektè « bèl savann »

TWAZYEM RALE

SEKTE MODREYALIZASYONPROGRE

KI CHITA NAN BEL SAVANN

Si ou vle konnen kilès oun moun ye nan sektèu saa, chèche idantifye kilès ki papal. Tou sa pou di jan wòl papa enpòtan nan zòn saa (paj arebò saa). Ki rezilta sa bay? Gende moun ki ka resite oun lis disèt longè pou endike kolonn zansèt li genyen. Mfè nou remake ke Kongo yo (J.Maquet 1966:94) kite tras lizay saa nan nò Ayiti dapre oun aktivite K.E.Peters (1956:71) remake: fè lis mò nan oun fanmi depi lontan,alokazyon oun sèvis pou lèmò.

Anntounen an nAfrik. Enpòtans wòl papa a kaba jou li fèmen jel: jou saa pititgason wan gen endepandans li pou li mennen bak li jan li vle (D. Paulme, 1954). Se pa de bèl antèman li bay papa a!

Konsa, premye jès oun nonm ki granmoun vrèman se oun jès onèrespè pou zansèt li palantremiz youn antèman.

Si papa a se asirans li bay, manman an se sekirite li bay nan sektèu saa selon Maquet (1966: 101). Wòl enpòtan paran yo jwe, respè yo gen pou zansèt yo, *antrene oun lòt konsekans: pou oun moun grandi* byen, fò ou gen krentif granmoun. Nan sektèu saa, oun moun gen oun kè, oun kadavkò ak oun lonbraj ki kite kadavkò wa lè moun nan apdòmi. Lè moun nan mouri,lonbraj saa ka antre nan kò oun tibebe ki fèkfèt. Dapre jan oun timoun ye lè li fèt, yo konnen ki zansèt ki parèt ankò nan li (Maquet, 1966:109).

Yo viv nan tibouk ki gen ven kòtfanmi sèlman epi bouk yo pa pre ditou. (Van Geluwe, 1956)

Yo gen divès aktivite ekonomik. Yo gade bèt: poul, kabrit, kochon ki sèvi anpil nan maryaj ak antèman. Yo goun lòt okipasyon ki pran anpil plas nan vi yo : yo travay fè depi ane -300 kou di Maquet (1966: 116). Sa tepèmèt yo fabrike rach, wou, fèman e sa vin bay oun moun anpil enpòtans nan bouk la: ma chòkèt la osnon fòjron jan nou di jodiya. Dèske li

travay ak dife sou oun materyo ki sòti nan nannan latè: li konsidere kòm oun nèg totalkapital ki plen prestij. Wa pa kouzenl,prezidan pa bòpèl!

Yo sèvi ak dife tou poutravaytè. Pou prepare oun jaden, yo met dife ladann pou fè bwanèf: se travay gason ki blije koupe lyann ak raje pou bay dife manje. Apresa, fanm yo rive pou lage semans apre yo fin debleye teren yan. Nan sektèu saa, yo renmen kiltive viv anpil: yanm, bannann. Yo rekòlte diri tou ak pitimi.



Kòm tibouk yo gen anpil espas antre yo, sektèu saa pa fòme gro peyi òganize ak gro gouvènman. Chak bouk granmoun lakay li. Lè yo gen tan,yo pran li pou tayepòtre nan bwa ki koupe deja. Se pa de bon yo bon nan travayfinès saa! Nan zòn Kongo Kin chasa a sèlman, Olbrechts (1948) remake ven mannyè pou taye estati nan bwa.

Men jan atis nan zòn saa reyalize oun travayfinès. Pyebwa a fin

⟵ Estati kongo.

dechouke, branch ak rasin fin koupe. Travay li se retire tousa ki initil dapre li pou estati ya sòti nan pyebwa saa. Sa bay divès konsekans: tèt la nan prolonjman kòflestonmak la. Pa gen espas ant bra yo epi rès kò wa. Estati sayo fè kòmsi yo se oun bèl potokay ki kanpe devanw. Sa fè estati sektè sayo sanble ak youn moniman. Kon di Maquet (1966:94), sa ba yo "oun fòs, oun potans, oun pisans ki kabeste oun moun kapgade yo." Estati sayo gen manm anba yo pi kout ke manm anwo yo. Sa anba yo pliye nan jenou ki fè youn anng pwenti anpil. Ou wè trè byen moun nan estati ya pa apfè oun ti pòz: se oun tansyon ki pralbay aksyon.Se konsa tayèpòtre nan sektè saa endike mouvman nan estati yo fè.

Kifè, malgre oun teren engra ki rann travaytè konplike, moun nan sektèu "bèl savann" reyisi devlope teknik pou esplwate fè. Anplis sa, yo montre yo ka reyalize bèl travayfinès nan bwa.

A mezi napmache nan zòn saa pou ale nan nsid, ou kòmanse rankontre moso forè ki pi sèk, savann ki gen plis zèb...Napproche de oun lòt sektèu...

KATRIYEM RALE

SEKTÈU MÒDREYALIZASYONPROGRE KI FÒ
NAN AFÈ GALATA AWO POU SERE REKÒT

Sektèu saa pran oun gro espas nan nsid Lafrik la. Bò gòch la apgade Grolanmè twa mwa -osnon Atlantis. A dwat, Grolanmè Indya apsatuyèt li jan nou wè sou kat nimewo twa a.

Nan zòn saa, se lapli ki separe epòk sechrès yo: se bri dlo ki bay kadans nan almañak. Se sitiyasyon saa ki modle teknik travaytè nan rejyon wan. Yo fè bwafèf tou, kouwè moun bèl savann yo: gad foto sou kote ya. Yo kite tè pou fè jaden, poze pandan lontan, pou fòs li ka tounen. Yo fè woulman nan kalite plant yo plante chak






# 3è sektè mòdreyalizasyonprogre

## sektè "galata awo"

ane sou tè anfòm yo. Yo pa brase tè ya tròp anvan yo simen paske kouch tè itil la pa pwès anpil. Diran kenzyèm syèk la, se avèk hou yo kontinye travay nan jaden yo. Yo sitou produi plantakzepi: diri,pi-timi; kòm yo byen renmen rekòlte plantakgous tou, yo simen divès kalite pwa.

Kòm plant nan zòn saa donnen byen, moun sayc vin oblije aprann konsève rès rekòt yo pa bezwen tou-suit,men ki itil nan movetan. Se poutèt sa, yo bati galata anpil anpil anpil. Men youn apèsu sou foto saa. Kanta non sektèu saa, se nan mani bati galata a li sòti. Sistèm konsèvasyon saa alamòd kay nanchon kongo, wangòl,machona ki nan zòn Zimbabwe.Depi ou rive nan sèten kanton nan sektèu saa, ou etone wè tout galata sayo ki poze sou oun group poto ki kanpe kouwè oun pakèt janmdebwa ki nan chwichwichwi.



Nan rejyon saa, moun ki gen plis tè

# Kèk wayòm Lafrik vè 1400



ki rapòte pi bèl rekòt, gen ase pouvwa pou sentre bas divès moun li vle nan oun kanton. Kifè,fòs politik sòti nan pouvwa prodiksyon. Se konsa oun pakèt tiwayòm fonde nan zòn saa: wayòm Kongo vè ane 1400 , wayòm Louba vè ane 1000, wayòm Lounda nan menm epòk la, san konte oun bann lòt wayòm mka nonmen san detay: Lwango, Kakongo, Kouba, Boutouwa, Monomotapa (J.D. Fage, 1958).

Nou wè jan gen nan wayòm yo ki ansyen anpil! Wayòm Louba a fòme depi onzyèm syèk. (Maquet 1966: 139). Pi ta, wayòm saa fonde oun federasyon politik ak wayòm Lounda ki vwazen yo dapre kat ki arebò wa. Kijan pouvwa a transfere nan òganizasyon politik sayo? Men jan sa tepase. Lè oun wa mouri, se premyepititgason wan ki sou ba a. Men mòd transfè pouvwa saa gèlè tepote anpil goumen tuyatwa ant plizyè frè. Finalman, batay titrip ak grotrip sayo tefini pa afebli sèten wayòm. E pongongon saa vin pran anpil enpòtans nan fen kenzyèm syèk la . Pi devan mamontre nou poukisa.

Fò mdi nou tou ke nan sèten lòt wayòm, pititwa pa vin wa otomatikman kou papal mouri. Wayòm

Kongo se youn bèl egzanp ki vin ranfòse lide saa.

Wa a gouvènen men nan afè mistè li gen pouvwa tou. Gen kote li se jij tou. Etandone sektèu saa gran anpil , se pa de lizay yo genyen! Temban nou oun ti apèsu sou yo. Nan anpil lanng ki kreye nan sektèu saa, mo ki itilize pou pale de kretyenvivan se *mountou* . Gen oun filozòf yo rele Placide Tempels (1949:66-76) ki plen bòl nou ak bonjan bèt sou mo saa. Nan afè elevasyon timoun, men oun lizay ou jwenn kay nasyon benmba ki viv nan zòn Zimbabwe kote ki peple anpil ak pèp machona. Dapre Madan Richards (1939), a twa zan, yo voye timoun nan kay grann ni pou granmoun nan elve tipitit la. Nan tout sektèu saa, *non* moun nan *se* moun nan. Non oun timoun resele li fèt se vrè non li. Vrè non saa dwe touttan rete anbachal. Lè li sikonsi, li resevwa oun lòt non ke toutmoun mèt konnen. Si li devni oun chèf, li resevwa oun nonvanyan ke publik la gendwa konnen. Si li rive divinò, yo ba li oun lòt non ankò. Nan sektèu galata saa, lavi se oun fòs ki apdjaye anndan chak moun dapre Tempels (1949: 35-43) ak Maquet (1966: 153). Pou moun sayo, chak nouvo non pote ogmantasyon fòs lavi. Si yo konnen premye non oun moun, yo ka aji sou li pou fè fòs lavi moun nan febli.

Lè sa rive, moun saa ki nan adjipopo dwe

pran gro renmèd pou geri li . Renmèd saa rele *bwanga* nan tout sektèu napetidye ya dapre Tempels (1949:22). Nan lanng kongo ki pale nan nasyon wangòl, yo rele medikaman saa *mbwanga* si nou kwè sa L. Turner (1949: 201) di nou. Antouka, si mmanti,mmanti aprel. Fò mdi nou tou ke moun sayo kwè nan oun granmèt ki rele *nzanmbi* nan lanng tchilouba ki pale nan nasyon kongo wa.(Turner, 1949: 201).

Nan lanmò, moun sektèu galata gen lizay espesyal tou. Pou yo, mouri rive lè fòs lavi kaba. Pou yo, sa vledi moun nan pralvwayaje. Se sa kfè yo met nan sèkèy mò wa divès nesesite: tikrich, bijou, lajan an kuiv ki tegen fòm oun **X** nan zòn Katanga vè dizyèm syèk la (Maquet, 1966: 139). Apre mòtalite ya, se moun ki pi granmoun nan kòtfanmi yan ki reskonsab dewoulman seremoni antèman an,nan nanchon wangòl antouka. Dwayen saa -fanmi ki gen plis laj sou dol la- yo rele li *nganga bakoulo* dapre Jose Redinha (1972:756).

Pandan moman ki pa gen problèm machwa gonfle, moun sektèu saa anplwaye talan yo pou produi bèbèl. Kongo, Lwango, Wangòl,Machona paregzanp jwenn mwayen anmize yo nan travayfinès. Yo fò anpil nan dekorasyon itilite pou lavi toule jou.

Pou fè bèlte miyonnen itilite, nou konstate

ke yo konn mare pik yo byen. Lè yo vle dekore, men fòm yo pi renmen chwazi: triyanng, lozany, group ling kwaze, oval ak sèk. Foto saa montre fòm sayo sou oun bwat an bwa: nou wè jan bèlte fè mèvèy sou li.



**Bwat dekore. (Nanchon Kouba)**

Men gen lòt fèzèfinès ki prefere kreye kareman. Sa yo remèt? Yo taye pòtre nan bwa. Nan wayòm Kongo wa paregzanp men oun abitid ki la lontan: fè estati chak wa anvan li mouri: se oun pòsyon nan achiv yo. Gen divès wa kongo nan British Museum nan Lonndonn. Anfen, gen nanchon nan sektèu saa ki te bon anpil nan potri ak seramik: espesyalis yo renmen bay nanchon louba ak nanchon lounda kòm egzanp nan domèn saa. An 1958, yo jwenn nan Katanga -rejyon nanchon sayo- oun divida krich an tè kuit pou konsèvo zo mò. Dapre oun save oun save yo rele Hiernaux, krich sayo, pòttèt sayo te fabrike vè ane 600 osnon 700. (Maquet, 1966: 137)

Nou pralwè kounyeya oun kote se fòs nan karaktè ki gen enpòtans. Sektèu saa nan nò ak nan nsid zòn nou ye ya.

SENKYEM RALE

SEKTE MODREYALIZASYONPROGRE

KI BAZE SOU ZEPON FILE

Nan sektèu saa, sa ki pi enpòtan se kalite moun nan genyen anndanl. Eske li gen fyèl? Li gen kouray? Li kwè nan li? Eske li renmen fè lwany tètli? Eske li konnen li miyò pase lòt yo lè se vre? Gen oun bann nanchon konsa ki aristokrat anpil nan sektèu "zepon file" nou wè sou kat arebò paj saa: louwo, masay, dinka, zoulou, bougannda, kikouyou, swaeli.

Fè lagè, nanpwen aktivite yo renmen konsa! Batay pa dechalbore kèpoze group sayo. Okontrè, se oun moman ki bay lavi anpil enpòtans dapre yo. Se sa kfè , zepon yo toujou file. Yo toujou pare pou antre nan batay pou peye lonèu.

Tande pawòl oun chante kikouyou. Se jenngason




4è sektè mòdreyalizasyonprogre

sektè « zepon file »

ki chantel apre seremoni sikonsizyon yo:

*Nou pare pou nou goumen*
*Paske nou gen kouray*
*Paske nou gen fyèl.*

*Nou pa gendwa fèbak*
*Nou papvole gagè*
*Kite frèdam nou dèyè.*

*Lè nou finpran oun desizyon*
*Nou papchanje lide.*

*Si syèl la mennase tonbe*
*Pou li kraze zonou*
*Nappran pikèt an fè*
*Ki sèvi nou kòm zam*
*Napplante yo atè*
*Pou bloke syèl la*
*Pou kenbe li pou soutni li.*

*Konsa, syèl la ak tè ya*
*Avarete separe.*

*Nap toujou ret fidèl.*
*Nap toujou respekte lajistis.*

(Maquet 1966:158)

Pou nanchon saa, pi bèl modèl oun moun dwe imite se oun konbatan ki ranpòte laviktwa. Kòm rezilta saa baze sou lòd ak antrènman, sektèu saa se oun kote *disiplin* ak *òganizasyon* enpòtan anpil.

Kòm aktivite ki pèmèt yo manje, yo fè gadinay

zannimo paske okipasyon saa rapòte plis ke travaytè. Ki kalkil yo fè ki pèmèt yo di sa? Men rezònman an. De twa gadyen ase pou okipe oun gro troupo bèt ki ka bay oun bann richès: vyann, kui, lèt ak san. Rezilta: mawoule rekòlte anpil byen san li pa bezwen travay anpil. An plis sa, li pa blije rete menm kote ya. Kifè, anpil nan nanchon sayo gen pye poudre. Tout tan yapvalkande. Lè yo poze, yo gen tan pou yo kalewès. Osnon yo chita fabrike zam pou defann yo ak zannimo yo. Dòt fwa, yo profite envante dans batay kouwè nan foto a gòch la. Gen lòt ki profite devlope memwa yo etan yapresite bèlkoze sou batay. Pandan tan saa gen fi ki fè repetisyon dans pou fèt kaprive, kouwè nan foto a dwat la.





Se vre ke lavi saa du anpil pou yo: yo blije apdeplase tout tan an rapò ak bezwen manje ak bwè zannimo yo. Men yo kontan kan mèm: sa pèmèt pye yo pa pran rasin. Gen lòt fasad nan group sayo ki merite di,lè ou vle konprann kijan yo òganize. Group gadinay yo pa janm anpil epi toutmoun menm jan. Toutmoun gen menm problèm; kidon, mwenn akasan, toutmoun pare pou kole zepòl ak zepòl. Mwenn danje, soukou rive.

Difilkite lavi ya vledi tou nesesite prevni moun ki pi jèn yo , moun kapvini yo. Tan antrenman saa rele "Preparasyon pou batay lavi". Tout moun ki gen menm laj resevwa endikasyon saa an menm tan. Apre, se kòm si yo te frè. Tout manm oun group menm laj se frè: endikasyon ede yo antann yo antre yo. Nan sektèu saa, menm si yo bay lagè enpòtans, yo elve timoun oun jan pou yo pa apkreye problèm tout tan paske yo gen tròp grolanbi. Endikasyon nan zòn saa vle prepare granmoun ki *adapte* a diferan wòl li ka gen pou ljwe nan group la. Sa pi enpòtan nan nanchon ki fòme wayòm kouwè Wouannda.

Kifè, jennmoun, granmoun ak vyegranmoun ka met tètyo ansanm nan sèten ka pou sèvi kominote ya e se group la ki benefisye. An menm tan, toule twa pòsyon sayo santi yo itil: en ben yo satisfè kidon yo benefisye tou. (Maquet 1966:184) Nan rapò moun ak moun, mdwe raple nou oun lizay swaeli bò lakòt yo genyen si mkwè Jorge Dias (1972:940). Apre jou nòs la, sepou

moun montre dra lamarye teitilize pou moun wè si li gen titach wouj.

Nan sektèu saa ou rankontre nanchon ki ansyen anpil. Ou jwenn machona yo depi ane 500 nan zòn Zimbabwe. Yo teetabli oun wayòm ki dire jous ane 1400: sa fè nèf syèk. Poukisa yo di afè nèg pa janm dire? Annret nan kesyon òganizasyon politik la toujou. Nan zòn saa, ou gen zoulou yo ki tekreye oun sistèm gouvènman ki baze sou diskisyon jouk toutmoun vin dakò e ke yo terele *hòtla* . Women yo terele sa "consensus" (prononse : konn-senn-sous). Dapre Patrick Watson (1989) " nanchon afriken saa etabli oun sistèm demokrasi nan kenzyèm syèk la , byen lontan anvan endepandans Etazini an 1776 ak revolisyon franse an 1789." Kifè, lè sèten militè ayisyen di ke moun ki pa konn li pa ka vote byen osnon viv nan demokrasi, yo prouve se kakakalbas ki nan tèt yo alaplas sèvo wa.

Kounyeya, mrete pou mba nou kèk enfòmasyon sou aktivitefinès ki ta alamòd nan sektèu mòdreyalizasyonprogrè saa.

Ou jwenn nan zòn saa moun ki bon pou resite bèlkoze ki lonng anpil.Kouwè Maquet (1966: 161) di: " Nan zòn saa, pale se youn ladrès ki fen anpil." Jwe mizik se oun



**Mizisyen toutsi**

pastan yo byen renmen nan rejyon saa, papa! (Merriam,1959).Tout enstriman pa itilize menm jan nan sektè saa. Enstriman pou frape yo, mizisyen yo jwe yo antre yo. Enstriman ki gen kòd yo -kouwè nan foto a dwat la- yo la pou akonpanye vwa kretyen-vivan. Pafwa, arebò kèk gran-letan nan lès Lafrik la group fi renmen fè bèl koral,lèswa pou yo chante chante kouwè "Bonswa danm, nou praledodo" san ankenn akonpayman bezwen soutni bèl grap vwa saa. Dòt lè se oun ti son flit banbou kapvòltije pou bay oun sèl vwa woulib, oun sèl vwa kaptaye banda nan riyèl oun bèl ti womans...

Menm jan yo gen talan nan mizik la, se konsa tou yo gen ladrès nan trese ak nan dekore. Nou aprann ke fi te alèz nan trese chapo, djakout, panyen, laye ke yo dekore ak ti desen ki lejè , ki senpman bèl san repròch.

Finalman moun nan sektèu saa teviv ase byen. Sou vil ki etabli bodmè , istoryen yo kite kèk bon ransèyman sou koze saa pou nou. Annpran oun bouk ki rele Kilwa ki arebò

Grolanmè Indya, nan sidès Lafrik. Youn grennpromennen arab ki te istoryen tou pase Kilwa an 1.331. Mche terele Ibn Batouta (1304-1377). Li baba lè lrive nan bouk saa. Li di nou ke la gen kay an bwa ak sa kbati ak wòch epi masonn. Men lòt nouvèl li ba nou: moun la renmen diri grennen; fi la renmen fè ponponm ak bèl moumou an twal koton sou yo. (Al wè Ki-Zerbo tou; 1972: 191) Cornevin fè nou konnen jan biznis apmache rèdchèch nan vil saa diran menm epòk la (1964:179). E ki machandiz kapvire lòlòj moun konsa? Lò mezanmi, lò!

Annoukite zòn saa pou nou ale pi nan nò ak pi nan lwès Lafrik la: se la dènye sektèu ya chita aptann nou.

SIZYEM RALE

SEKTE MODREYALIZASYONPROGRE

KI RENMEN BATI GRO BOUK

Nan zòn saa -ki arebò paj napli ya- ou jwenn oun divida nanchon kouwè pèul, nago, fon, achanti, wòlòf, banbara, malinke, awousa ak oun bann lòt ankò.

Nasyon sayo terenmen rete lavil paske yo te fou pou afè konmès ki te pi fasil konsa. Sòti bò lakòt Senegal, rive lòtbò savann Soudan, se vil sou vil waprankontre, kote negosyan, espekilatè, eskanmotè, madansara vin boukante osnon vann osnon achte. Gade Djene ,oun vil arebò larivyè Nijè! Moun rive la sou chwal osnon sou chamo pou yo achte/vann machandiz ki rive nan koralen palantremiz gro larivyè saa. Dapre oun vwayajè italyen yo rele Leone l'Africano (1550) , non *Ginen* yan soti nan mo *Djene* ya. (Ki-Zerbo, 1972: 207). Kon di Jean Suret-Canale Djene sete oun sant *enpò-espò*. Pran Timbouktou! Li fonde an 1.100 sou you anplasman kote oun vyegranmounfanm yo rele Bouktou




## 5è sektè mòdreyalizasyonprogre

## sektè «batisman gro bouk»

terete . Pi bèl pi pou tire dlo nan zòn nan te pre kay lamè ya. Kòm an narab pi pou tire dlo rele *tim* moun vin pran abitid di "nou pral nan tim Bouktou wa." Se konsa non vil saa kreye dapre Sangare Boubakar ki moun la (1992: B6). Pi ta vil la devni oun kote grolam entelektuèl vin viv kòm profesè. Kòm ekzanp gro vil nou ka site Gawo ki te kapital peyi lanperè Songay depi onzyèm syèk e ki kenbe 50.000 moun nan ane 1500. Peyi awousa yo gen sèt vil sou do li: Daoura, Kano, Rano, Zarya, Gobèr,Katsena ak Biram.

Mfè nou remake ke zòn kote vil sayo jèmen kouwè djondjon apre lapli, soun bann rejyon kfèt ak kwaf: richès natirèl fè mikalaw nan sektèu saa. Dayèu, se sa kfè lrale anpil moun. Yakoubi(872) (dapre Ki-Zerbo 1972:107) di nou ke Gana chaje koule ba ak lò diran nevyèm syèk la. Pi ta, El Bekri (1087) -oun lòt istoryen arab- pouse menm son wan. Raymond Mauny (1961) menm di ke se Gana ki founi lò nan tout peyi alantou "Lanmè nan mitan" -se sa Meditèrane vledi- depi epòk saa (nevyèm syèk) jouk nan fen kenzyèm syèk la -jouk an 1492 si nou vle met plis presizyon. Sa vledi ke Espay, Lafrans, Veniz, Djenova (peyi Kolon), Lagrès, Palestin, Lejip, Tinizi, Aljeri ak Mawòk depann de lò Gana pandan sis syèk! Koumbi Sale, kapital Gana sete pami pi gro vil sou tè ya si nou kwè Ibn Kaldoun ke Ki-Zerbo site san detay (1963: 13). Kapital saa gen 30.000 moun kapviv

ladann diran ane 1.100 yo. Dapre Maquet (1966:220) kay yo te bati ak bèl wòch epi sèten ladan yo tegen chanmòt. Men an 1248, Sonndyata ki te chèf Malinke yo atake Koumbi Sale epi li kraze vil la. (Ki-Zerbo, 1972:133).



Kano, vil awousa.

Alò ke nan sèten sektèu nou vizite deja, se rekòt sere nan galata osnon anpil zannimo nan gadinay, ki produi richès, nan sektèu saa, yo vin grozouzoun paske yo esplwate byen ki nan zantray teren peyi ya :lò, men tou fè ak ajan. Ak lamama sa rapòte, yo voye chache espesyalis, profesè, save etranje, metal yo pa genyen kouwè kuiv. Kifè vil sayo gen omwen twa katye: pa anplwaye gouvènman, pa biznismann yo ak katye kote moun rete. An deyò



Teknik fabrikasyon tenti. Kano.

ou jwenn moun kaptravay tè, pechè nan rivyè osnon nan lanmè: se tout ouvriye sayo ki nouri vil la e ki alimante mache yo.

Anpil teknik te devlope nan vil sayo. Pa regzanp nan Kano, awousa yo tegen anpil aktivite pou transfòme materyo; nan vil saa, yo tetravay fè, yo teplati kuiv, yo tekòde lenn, yo tefabrike twèl, yo tekonn produi tenti pou twal.

Chak vil tegen obligasyon ak pouvwa administre tètli. Sete konsa ka Ibo yo (Ki-Zerbo 1972:159). Kay Nago yo sete mèm amou. Yo kòmanse rive diran ane 500 kote yo ye ya vè fen kenzyèm syèk la. Bò ane 1000, yo finpranrasin. Se Ile Ife ki konsidere kòm premye bouk Nago yo fonde. Yo konsidere Oraniyan kòm fondatè oun vil nago ki rele Oyo vè ane 900. (Ki-Zerbo, 1972: 159). Youn nan chèf ki teadministre vil Oyo wa terele Chango dapre Ki-Zerbo (1972: 159). Majistrakominal chak vil rele *oba* . Men oun group delege edel gouvènen vil la. Lè oun wa nago fè move zak repiyans osnon lè li vòlè byen pèp la,li oblije touye tètli. Komisyonè ki pote pwazon wan rele *baowoun* , selon ransèyman Ki-Zerbo pote pou nou (1972: 160).

Nou wè jan sektèu saa te rich, jan li te byen òganize ak jan li tegen oun moral politik kouwè zo reken. E poutan goun lòt domèn kote yo pi an fòm toujou: nan afèfinès.



Tèt oun rèn. Bronz. Benin. 1500.

Nou tout konnen bèl estati an bronz ki fabrike nan vil Ife diran ane 1200 yo.Yo kreye yo dapre oun teknik afriken ki baze sou lasi ki fonn a mezi metal likid la appran plas li. Kanta nan vil Nòk menm depi ane -900 atispotri apferaye. Yo moule oun pakèt bèl estati an tè kuit. Genyen ladan yo ki fèt duran ane +200 kòm Maquet di nou (1966:195)

Moun nan wayòm Dawome pa rete bra kwaze pandan tout tan saa. Yo tou yapprodui travayfinès kouwè tiestati an leton (de oun mo arab: latoun /لاتن/ ki vledi kuiv. Leton se oun melanj kuiv ak zenk ki ka reprezante ant 10 e 45% melanj lan.) Nègdawome tetravay fè tou epi protektè yo sete Gou ki te chèf tout fòjwon . Achanti yo menm yo plis te òfèv. Yo terenmen travay ak lò an poud. Ak sa, yo reyalize mas, bijou pou pandye nan kou. Kanta Banbara yo, yo te bon nan taye mas nan bwa.



Plak pou mu. Triyo mizisyen ak tyatya. Bronz. 1600. Benin.

Anfen, goun nanchon ki enpòtan anpil nan afèfinès saa: yo rele yo dogon; yo teviv nan peyi Mali pami malinke yo. Pou yo menm, tousa ki egziste gen oun fòs kapdegaje an fòm oun aspiral ki nan oun mouvman pèpetyèl. Pou yo, sa pèmèt materyo toujou konsève: yo mèt fin sèvi, yo ka resèvi ankò sou oun lòt fòm. Nan aktivitefinès, yo itilize zigzag pou montre mouvman san fen saa. Zigzag la montre jan ou touche de bò ki youn anfas lòt san ou pa janm rete. Dogon yo konsidere kontrè sayo kòm de bò ki youn anfas lòt: dwat/gòch, anwo/anba, pè/enpè, mal/fenmèl. Afè aspiral saa pouse Fagg (1965) al gade si gen lòt nanchon Lafrik ki adopte desen saa nan travayfinès yo. En ben li jwenn sa kay nago, banbara, senoufo, ibibio, kwele,louba, songe, kouba. Mfèn remake ke gen oun desen aspiral ki vironnen alantou potomitan an. Nan oun rechèch mekri deja sou lide tan nan vodou, mtesètoblije admèt ke nan mistèkonesans saa, tan an apvanse kouwè youn aspiral. Anfen, mraple nou tegen oun mouvman *konpozisyonbèlkoze* ki terele mouvman aspiral nan Pòtoprens.

Konsa, mezanmi, nou wè jan Lafrik reyisi reyalize progre nan zòn nou sotgade ya: batisman vil, konmès, travayfinès pandan oun peryòd ki kòmanse ak estati Nòk yo vè ane -900 e ki prolonje jous nan fen epòk nou vle konsidere ya, sa vledi vè ane 1500.

Li lè kounyeya pou nou fè oun bilan.

SENK SEKTÈ MÒDREYALIZASYONPROGRE YO VÈ KENZYEM SYÈK LA NAN LAFRIK



SETYEM RALE

BILAN: LAFRIK NAN FEN KENZYEM SYEK LA

Lè nou gade dèyè tout istwa saa, nou remake jan Lafrik devlope anpil bèl talan etan lapgrandi. Pi lwen mamontre kibò li gen problèm lavèy 1492.

Nan domèn ladrès,se pa de bèl jès Lafrik reyisi pandan tout syèk sayo. Nan mizik, li apa dapre Kubik(1969: 59), nan dans ak kadans, nan desen, nan fabrikasyon estati, nan fabrike twèl, nan òganizasyon sosyete,nan mistè, nan kwayans, Lafrik pote fason pali pou moun egzekite aktivite sayo. Pa regzanp, Lafrik pa produi relijyon dappiyan, relijyon enperyalis maspinay konsyans ki baze sou obligsyon anbrigade toutmoun kouwè mistèkris osnon mistèmawomè.

Nan plato balans ki gen bijou sayo, mapkenbe twa tipyè ki klere anpil pou mmontre nou jan Lafrik gen valè, sitou

ke se twa domèn moun pa konnen anpil. Men yo: nan teknik , verifye sa Lafrik pote pou agronomi, nan afè kontak antre moun, gade sa Lafrik remèt nan afè lanng ki pale, nan sajès anfen, fè konesans ak modèl konpòtman Lafrik propoze.

Murdock se premye save nan etidlizay nanchon ki remake (1959:64) wòl enpòtan Lafrik jwe nan afè travay sou plant mawon pou rann yo fran. Premye jès enpòtan Afriken yo poze men ni. Vè ane -4.500, zansèt banbara, malinke, sousou (Murdock 1959: 67) travay sou oun pakèt plant ki te mawon epi kiltivatè yo rann yo fran sa vledi dosil nan donezon. Men lis plant ki pran promosyon: pyedirimòn ( *digitaria exilis* ), pyepitimi ( *sorghum vulgare* ), pyepwa enkoni (*vigna unguiculata* ), pyeyanm ginen (*dioscora cayenensis* ), pyekalalou ( *hibiscus esculentus* ), pyekalbas fran ( *lagenaria vulgaris* ), pyemelondlo ( *citrullus vulgaris* ), pyetamaren (*tamarindus indica*), pyelozèy ginen ( *hibiscus sabdariffa* ), pyekoton ( *gossypium harbaceum* ) ak pyewowoli ( *sesamum indicum* ).

Se anpatan de rejyon kote nanchon sayo tapviv ke plant sayo ale nan lemonnantye e menm Ayiti. Pi ta vè ane -3.000 (Murdock 1959:182) zansèt ejipsyen yo ki te mounnwa ak zansèt etyopyen yo fè de mouv enpòtan. Yo amelyore plant yo teresevwa nan men zansèt banbara yo. Apresa, yo kabeste dòt plant mawon pou rann yo fran. Mapba nou twa egzanp : pyekreson

(*lepidum sativum*), pyekafe ( *coffea arabica*) ak pyemaskriti (*ricinus communis*).

Anfen, bò ane -500 yo, afriken yo transfere de lès Lafrik rive jous nan nò Lafrik oun bann plant ki sòti nan peyi yo rele Indya a. Mapban nou kèk ekzanp: pyeberejenn (*solanum melongena*), pyemango ( *mangifera indica*), pyejenjanm (*zingiber officinale*), pyebannann ( *musa paradisiaca*), pyelabapen (*artocarpus incisa*), pyekokoye ( *cocos nucifera* ) ak pyekann (*saccharum officinorum*).

Annalgade afè lanng nan kounyeya pou nou konstate sa Lafrik pote de espesyal nan domèn nan. Mtou di nou ke 1.500 lanng ou jwenn nan Lafrik yo genyen antre yo divès sanblans. Lè ou mete tout ansanm, sa bay oun bouke flè kigen aranjman koulè pal ak oun odèu espesyal ki pa dezagreyab. Kisa nou jwenn? Annkòmanse pa di sa oun lanng genyen kòm fasad: son, fòm mo, makònay fòm, estòkmo, sans mo, desen son.

Nan afè son wan lanng sayo gen vwayèl san repròch kouwè /a/ nan abobo ak vwayèl wannèm kouwè /an/ nan mo kanzo. (Houis,1968). Prèske tout lanng Lafrik yo renmen fè silab ki kòmanse ak konsòn e ki fini ak vwayèl kouwè "ka" nan a-ka-san . (KV) Ou jwenn aranjman saa nan wòlòf, man-

denng, sousou, bawoule, eve, fongbe, yowouba (lanng nago), ibo, akan (lanng achanti), awousa, kongo, swaeli. Silab ki fini ak konsòn ra anpil dapre Houis (1968): ou rankontre sa nan lanng pèul sèlman. Nan lanng Lafrik yo ou jwenn oun lòt fenomèn yo rele "klik" nan zòn wangòl, nan lanng fongbe kèk fwa: ou fè de blokay son nan bouch youn dèyè lòt epi apre ou pouse lè ya deyò.Se sa ou fè lè ou tchwuipe. Mo *kpe* (wòch osnon otèl an fongbe) kòmanse ak oun klik (kp) dapre Westermann (1967:472).

E fòm mo yo kounyeya? Dapre Suzanne Sylvain (1936:39) preske tout lanng Lafrik yo renmen mete son /o/ dèyè non moun waprele. Egzanp: "Hounsio!!!" Sylvain remake tou (1936: 140, 143) ke vèb afriken yo chanje pa devan alò ke fen yo rete entak. Ou jwenn oun bèl egzanp nan Westermann (1911:1) sou lanng awousa. Anfen, Westermann (1917: 479) ak Sylvain (1930: 141) konstate ke afriken yo renmen kole de vèb ansanm pou fè oun sèl omo ki gen sans pal. Stahlke ki wè sa tou (1974: 276) bay egzanp sayo pou yowouba:

*gba* (resevwa) + *gbo* (koute) =*gbagbo* (kwè)

*jou* (jete) + *nou* (pèdi) =*jounou* (debarase)

Lè afriken apmakònen fòm diferan pou fè fraz, li fè afèl jan pali tou. Paregzanp, li renmen mete

oun kolonn vèb younn dèyè lòt pou fè prosesyon nan fraz. Houis (1968) jwenn sa nan lanng bawoule,eve, fongbe, ibo, achanti. Pou eve, gen Westermann ki tewè sa tou (1967:479). Pou achanti, nou mèt ajoute Schachter (1974:254). Pou Yowouba, lanng nago pale, Houis (1968), Schachter (1974:260), Stahlke (1974:271) konstate menm tandans la. Men oun egzanp Westermann (1967:479) depoze sou tab la : *va yi atso ati va na evi a* . Fraz eve saa vledi: "Nèg la vini,li ale,li lonje bral, li pran baton wan, li vini, li bay tibway la li." Sis vèv kote nan lòt lanng oun sèl vèb ase. An nangle ou ta annik di: "The gay brings the stick to the kid." Lanng afriken gen oun lòt teknik ankò: nan anpil fraz kote ou aptann vèb "se", mche kache anba fèy. Nan tout lanng yo anplwaye mo *muntu* pou pale de kretyenvivan, se konsa sa pase dapre Alice Werner (1919:110) ak Suzanne Sylvain (1936:50). A propo menm kategori lanng saa, Meinhof (1906:62) gen egzanp sou lanng swaeli. Lanng afriken gen oun lòd mòd: **lòd mo yo plase** sifi pou endike *rapò* yo gen antre yo. (Westermann 1967:478) Yo fasil bati fraz kouwè saa: " *Mprale Nouyòk.*" Men nan lòt lanng, yo vadi : "Je vais à Jacmel."

Si nou kite plato vèb pou ale wè plato ki gen wan, kisa nou jwenn? Nan group atlantik lwès la (wòlòf,pèul) ak nan group lanng kwa a (baoule, eve, fongbe, yowouba, ibo, achanti) mo ki presize oun non -annrelel "detèminan","Det" an nabreje- toujou plase

dèyèl: Migeod (1913:8), Sylvain (1936:60) ak Houis (1968) fè menm konsta a toule twa.

Espesyalis lanng Lafrik yo remake oun lòt fasad enteresan anpil nan lanng ki pale la: richès estòk mo yo. Westermann (1930:107-109; 1967:481) raple nou ke nan lanng eve gen trannsèt mo ki vledi "mache"; nan lanng awousa menm ou gen twasanonz mo pou di "gran".

Anfen, afriken travay anpil sou oun dènye fasad nan lanng pale: sansmo. Lè li vle jenerali-ze sans oun mo, li itilize mo saa an rapò ak tout lòt fasad li vle montre yo. Men oun egzanp Westermann ofri pou lanng eve (1967:482): *tsi* vledi"dlo", en ben, sa bay oun pakèt mo ki fòme ak *tsi* e ki ba ou oun pa-kèt mo ki gen lide "baay likid" ladan yo: dlofwi, dlotete, dloje, dlokokoye, dlovyann, dlojava... Si li vle chanje sans mo, li annik repete mo wa, sitou lè li aptravay sou adjektif. Selon Baissac (1880:89) se metye lanng malagachi.

Li lè pou nou gade oun fasad lanng pale ki enpe anwo fraz la: desen son yo fè dapre kijan vwa ou monte desann sou chak silab oun mo: yo rele sa ton. Lanng nan tout sektèu nou vizite yo gen ton sòf

lanng wòlòf ak foulbe,lanng pèul yo. (Houis,1968) Westermann (1967:473) montre de gen ton ki montre wòl mo wa nan fraz la nan mandenng. Li montre tou ke ton pèmèt distenge de mo ki gen menm son paske yo pa gen menm ton. Li bay egzanp eve saa: avèk ton monte (vwa ou wo; siy pou sa : ´ anlè son wan) *tó* vledi "bèf"; avèk ton desann (`),*tò* vledi "zòrèy".

Lè ntande ke vèb "se" ka prezan osnon apsan, de se aranjman mo yo nan fraz la ki endike rapò mo yo antre yo, ke Det chita dèyè non wan, ke ou annik repete adjektif pou diminye sans li,sa ou ka pran kòm lide final? Oun konstatasyon Charles-Fernand Pressoir tefè (1964): lanng Lafrik yo baze sou *pozisyon mo yo pou yo fonksyone*. Se sa ki rann yo espesyal! Eske se menm kou tkat la nan afè sajès? Annalwè.

Pami divès bèlte ki nan laye lizay Lafrik, nou pa ka pa wè sajès li kapdjaye ladanl. Kòm gen oun save ki ranmase depi se istwa li tande nan Dawome -Herskovits (1958)- en ben mwen pran materyo sayo, malchèche zo nan kalalou pou mka prezante nou kèk konsèy Lafrik bay pou youn moun ka dodomeya.

Men jan oun moun dwe ye lè ou gade divès fasad ki nan li. Sajès Lafrik nan Dawome di wou ke brenn miyò pase grokouray. Li konseye pa pale anpil: sa pi bon pase tout bagay. (Herskovits 1958: 74) Sitou si pawòl ou ka rann kè moun grenn. Se sa kfè sajès nasyon fon wan deklare: moun ki fò,ki rich, ki gen talan kouwè nègès Katye Moren, moun sayo pa dwe di sa tròp. Sajès pèsonèl saa dwe edew viv byen ak lòt moun.

Men kijan. Sepou ou koute papaw si ou vle vin alèz kou Blèz oun jou. (Herskovits, 1958: 76) Nan rapò ou ak etranje,men konsèy pou moun kondi yo byen: moun fèb merite sekou; sonje men ki ba ou; si ou dwe, peye epi kèw apoze.

Anfen, sajès Dawome bay kèk lide sou jan moun dwe aji parapò ak divès sitiyasyon lavi. Men lide sayo. Richès gen enpòtans li. Esperyans gen anpil valèu kote wwè lye laa. Dim sò vle, brenn itil anpil pou regle problèm. Lè oun sitiyasyon pralvire mal, mpakachediw sepou ou pran devan pou regle sa: si se pa sa,pikan kwenna vafè wbrete.

Tout bèl poto sayo,tout bèlte sayo pa dwe anpeche nou wè gen kèk fasad ki gen trou rat nan kay chanmòt saa nou rele Lafrik la.

Men zòn soufrisken yo nan eta Lafrik vè fen kenzyèm syèk la. Epòk saa, teknik Lafrik apfè progrè nan finès, nan fabrikasyon tenti, men pandan tan saa, lòt nanchon approdui zam ki sèvi ak lapoud ki eksploze lè li chofe. Lafrik bliye vanse nan direksyon saa tou pou lka defann ni nan *lejitim defans* si zòt pran pòz mòdantrèt yo pou atakel. Li bay teknik fè bèlkoze plis enpòtans ke teknik pou defann pèp li kont dappiyan yafa malore aloufa kaptitile arebò lakòt Lafrik yo depi 1440. Nan sans saa,ou ka di Lafrik fè bak kouwè Ki-Zerbo di (1972:211).

Nan domèn kontak antre moun, rapò ant nanchon vin pèdi valè nan fen kenzyèm syèk la: hinghanng mete pye. Antouka, solidarite pa ase solid pou oun nasyon al ede oun lòt kapsibi abi. Menm epòk la, wa Naòd (1494-1508) ki chèf nan Etyopi sibi envazyon oun chèf arab nan menm zòn nan:pèsonn pa edel defann ni. Antant ant nasyon afriken yo vin bese. Tripotay ranplase kòkòday; maspinay pran plas zanmitay. Rezilta:

Lafrik febli.

Nan domèn sajès,nou ka di sa kòmanse pèdi pye lavèy kòmansman sèzyèm syèk la. Akòz sitiyasyon saa,Lafrik konmèt de erèu gravman grav pase aksan grav. 1° Li *fè etranje konfyans tròp*. Pòtigè vini nan Lafrik swadizan an zanmi an 1442 epi yo tounen apresa pou fè dappiyan jou an jou. An 1444, Lanzarotte de Lagòs met anba kòd 263 kongo li tejwenn bodmè epi lalvann yo kòm esklav nan Pòtigal (Ki-Zerbo, 1972:208). Lafrik bliye pawòl sajès ki di lè wapmanje ak dyab, sepou kenbe kiyèw kout. 2° Sèten chèf afriken kite rèv grozouzoun vire lòlòj yo: lavi ak diyite frè yo vin gen mwens enpòtans ke grolanbi yo. Se sa kfè gen sèten tichèf gro je demeplè move je ki fini pa asepte boukante moun pou byen malaki. Depi lè saa, Lafrik bite (Ki-Zerbo, 1972:208).

Vwala.

Konsa, lè vwayaj dappiyan 1492 la abouti Omòl, nan nò Ayiti,li se papòt oun gro epòk mati kote Lafrik pralresevwa anpil kou tkatchapika nan fwa li. Panyòl pravide sou tè Ayiti san alyannkad. Nanchon Lafrik pralsibi oun kanpelwen ki praldire twa syèk.

Afriken jodiya pa bliye saki terive nan fen kenzyèm syèk la osnon nan kòmansman sèzyèm nan. Nan seremoni pou memwa zansèt yo, men jan yo sonje moun ki te depòte lè yo kite Dawome:

*Zansèto!*
*Pa kite chèf jodiya ale kòm esklav*
*Nan Lamerik.*
*Sepou nou pini moun ki teachte paran nouyo,*
*Paran nouyo ke nou pap janm wè ankò.*

*Sepou bato malfèktè yo tounen Wida.*
*Sepou yo neye pou nou ka pran tout byen yo.*

Lè saa, gen oun vyegranmoun ki mande:

*Eske se pa oun bon peman*
*Pou tousa yo vòlò nou?*

Foul la reponn ak youn sèl vwa, oun sèl kri:

*Wi! Wi! Wi! Abobo! Men sa pa ase.*
*Angle dwe pote zam ban nou.*
*Pòtigè vapote lapoud.*
*Panyòl vapote pyètonnè.*
*Blanmeriken dwe pote rad ak wonm*
*Ke paran nou fabrike*
*Etan yapbourike labaa,*
*Lwen, lwen,labaa.*

*Se konsa nasanti prezans yo.*
*Viv Dawome.*

(nan Herskovits
1938:63-64,t.l)

Lè nou gade dèyè, nou ka di ke sou tè kanpelwen saa, goun ti plant ki leve, li monte, li grandi,li vin bay oun bèl pyepalmis libète ki peye lonëu zansèt afriken nouyo: Ayiti.

Se sa kfè Boukman Eksperyans apchante chante saa: "Se Lafrik nou ye."

Miami

21-11-1992.

## LISLIVITILIZE

AL BAKRI,

1087 *Description de l'Afrique septentrionale.* Tra. par Slane. Lib. d'Amer. et d'Orient. 1965.

BAISSAC, C.,

1880 *Etude sur le (...) créole mauricien.* Nancy.

BORETZKY, N.,

1983 *Kreosprachen Substrate und Sprachwandel.* Wiesbaden. O.Harrassowitz.

BROUARD, C.,

1963 *Pages retrouvées; oeuvres en prose et en vers.* Port-au-Prince. Panorama.

CORNEVIN, R., ak M.,

1964 *Histoire de l'Afrique des origines à la dernière guerre mondiale.*Paris. Payot.

DAVITY, P.,

1637 *Description de l'Afrique.*

DESCHAMPS, H.,

1968 Afrique. *Encyclopedia universalis.* Paris.E.U. 344-354.

DIAS, A.J.,

1972 Le mozanbique. nan Jean Poirier. *Encyclopédie "La pléiade"*. 922-965.

FAGE, J.D.,

1958 *An Atlas of African History*. London. Arnold.

FAGG, W.,

1965 *Sculptures africaines*. Paris. Hazan.

FUERTES, S.,

1972 *L'homme et le temps: esquisse d'une herméneutique de la symbolique du temps vodou*. Ottawa. Li pa nan lari.

HERSKOVITS, M.,

1930 *The Cultures Areas of Africa*. Africa.III.

1938 *Dahomey, an Ancient West-African Kingdom*. 2 moso. New-York. J.J. Augustin.

1958 *Dahomean Narrative*.Evanston. Northwes.U. Press.

HIMMELHEBER, H.,

1934 *Negerkünstler*.Stuttgart.

HOUIS, M.,

1968 Afrique noire; 2. les langues. *Encyclopedia universalis*. Paris. v.1: 407-412.

IBN BATOUTA (1304-1377)

1966 *Voyages*. Trad. A.Djenidi. Dakar. Fac.Lettres.

ISNARD, H.,

1968 Afrique: géographie générale. *Encyclopedia universalis*. 363-380.

KI-ZERBO, J.,

1963 *Le monde africain noir*.Paris. Hatier.

1972 *Histoire de l'Afrique noire*. Paris. Hatier,

KUBIC, G.,

1969 Transmission et transcription des éléments de musique instrumentale africaine. *Bulletin of (...)Ethnological Research*. Vienna. 11. 47-61.

LALEAU, L.,

1956 Ainsi parla le neveu. *Témoignage sur la vie et l'oeuvre du Dr. Jean Price-Mars*. Port-au-Prince. Imprimerie de l'Etat.

LAUDE, J.,

1966 *Les arts de l'Afrique noire*. Paris. LGF.

LEBEUF, J.-P.,

1972 Les peuples des républiques d'Afrique centrale. nan Jean Poirier. *Encyclopédie "La pléiade"*. 508-565.

LEONE l'AFRICANO

1550 *Cosmografia dell'Africa*. Ramusio. Trad. 1956.Paris. Maisonneuve.

MAQUET, J.,

1966 *Les civilisations noires*. Verviers.Gérard.

MAUNY, R.,

1961 *Tableau géographique de l'Ouest africain au Moyen-Age*. Dakar. Ifan.

MEINHOF, C.,

1906 *Grundzüge einer vergleichenden Grammatik der Bantusprachen*.Berlin. Dietrich Reimer.

MERRIAM, A.P.,

1959 African Musik. Herskovits kòm chèfkanbiz, *Continuity and Change in African Culture*. Chicago. U.C.Press.

MIGEOD, F.W.H.,

1913 *The Languages of West Africa*. t.2. London. Kegan Paul.

MONTAGU, A.,

1962 *Les premiers âges de l'homme*. Verviers. Gérard.

MURDODK, G.,

1959 *Africa: Its Peoples and Their Culture History*. New-York. McGraw-Hill.

OLBRECHTS, F.,

1948 *Plastiek van Kongo*. Anvers.

PAULME, D.,

1954 *Les gens du riz: Kissi de Haute-Guinée française*. Paris. Plon.

PAULME, D.,

1960 *Les civilisations africaines*. Paris. PUF.

PETERS, C.E.,

1956 *Le service des lwa*. Port-au-Prince. Imp. Telhomme.

POIRIER, J., kòm chèfkanbiz,

1972 *Ethnologie régionale. t.1. Afrique; Océanie*. Encyclopédie La pléiade. Paris. NRF.

PRESSOIR, C.F.,

1964 "La" (A) et la proposition relative. *Le nouvelliste*. (18 mars)

PRICE-MARS, J.,

1928[1] *Ainsi parla l'oncle*. Paris. Imp.de Compiègne.

PUECH, H, C., kòm chèfkanbiz,

1976 *Histoire des religions*. t.3. Encyclopédie La pléiade. Paris. NRF.

QUILLET, A.,

1972 Afrique. *Encyclopédie Quillet*.Paris. 80-90.

REDINHA, J.,

1972 L'Angola. nan Jean Poirier. 722-772.

RICHARDS, A.,

1939 *Land, Labour and Diet in Nothern-Rhodesia*. London. Oxf. Univ. Press.

SANGARE, B.,

1992 Toubouktou, une ville bien réelle. *La Presse*. Jedi (12 novanm 1992): paj B5.

SCHACHTER, P.,

1974 A non-Transformational Account of Serial Verbs. *Studies in African Linguistics*. L.A. U.C.L.A. 253-270; 278-282.

STAHLKE, H.,

1974 Serial Verbs as Adverbs. *Studies in African Linguistics*.L.A. U.C.L.A. 271-277.

SYLVAIN, S.,

1936 *Le créole haïtien*. Wetteren.

TEMPELS, P.,

1949 *La philosophie bantoue*. Paris. Présence africaine.

TROUILLOT, D.,

1885 *Esquisse ethnographique. Le vodou. Aperçu historique et évolution*. Port-au-Prince. Imprimerie R.Ethéart.

TURNBULL, C.M.,

1961 *The Forest People*. London.Chatto and Windus.

TURNER, L.D.,

1949 *Africanisms in the Gullah Dialect*. Chicago. U. of Chicago Press

VAN GELUWE, H.,

1956 *Les Bira et les peuplades limitrophes.* Tervuren. Musée du Congo belge.

VERNET, P.,

1980 *Technique d'écriture du créole haïtien.* Port-au-Prince. Le natal.

WATSON, P.,

1989 Les berceaux de la démocratie. *Démocratie.* Série d'émissions à la télé de Radio-Canada. Ottawa. Numéro 1.

WERNER, A.,

1919 *Introductory Sketch of the Bantu Languages.* London. K.Paul.

WESTERMANN, D.,

1911 *Die Sprache der Hausa in Zentralafrika.* Berlin. Dietrich Reimer.

1930 *A Study of the Ewe Language.*London. Oxford Un. Press.

1967 *Les peuples et les civilisations de l'Afrique; les langues et l'éducation.*Ak H.Baumann. Paris. Payot.

ZAHAN, D.,

1976 Les religions de l'Afrique noire. nan Puech. *Encyclopédie "La pléiade".* 572-650.

Menm si mche renmen plis travay sou vodou ak kreyol, li konnbay kèk konferans anrapò ak istwa tou: Drapo ayisyen (Hull, 18 me l992), Bwa Kayiman (Ottawa an 90, Montreal an 92), Desalin (Ottawa, 18 oktòb 1992).
Jodiya, se Lafrik ki gèlè fè mche sue anba lekti ak rechèch.

# MÈTKOZE YA

[illegible]
[illegible]
[illegible]
[illegible]
[illegible]
[illegible]
[illegible]
[illegible]
[illegible]

Grapkoze awousa ki ekri ak lèt arab.

# KOZE YA

Nan liv saa, Serge Fuertès eseye montre jan Lafrik teye depi okòmansman jouk rive nan 15èm syèk la. Si li koute Herskovits ak Maquet -save nan lizay pèp-, li pa bliye konsèy Paulme sou enpòtans etap progre nan lavi oun groupmoun.
Olye mètkoze ya prezante youn afriken folklorik -dan griyen, bragèt louvri, mèt kouskouri- mche endike dòt fasad nasyon Lafrik yo: finès, teknik, sajès.